DOI: https://doi.org/10.37547/supsci-ojp-05-03-74 Pages: 645-654

Oriental Journal of Philology



ORIENTAL JOURNAL OF PHILOLOGY

journal homepage:
http://www.supportscience.uz/index.php/ojp/about



# INFORMATION ABOUT THE SCIENTISTS OF MOVAROUNNAHR IN "MU'JAMU-L-UDABO"

***Madiyor Fatilloev***
*Doctoral student*
*Tashkent State University of Oriental Studies*
*Email: madiyorfatilloev@gmail.com*
*Uzbekistan, Tashkent*

## ABOUT ARTICLE

**Key words:** Tadhkira, Yaqut al-Hamawi, Mu'jam al-Udaba, scholars of Mawarannahr, Ehsan Abbas, Margoliouth.

**Received:** 06.03.25
**Accepted:** 08.03.25
**Published:** 10.03.25

**Abstract:** This article analyzes the information provided in Yaqut al-Hamawi's work Mu'jam al-Udaba, written in the 12th–13th centuries, regarding more than thirty scholars who were born, created, and left a scientific and literary legacy in the region of Mawarannahr. As a result, the perception of Mawarannahr scholars in the early medieval scientific portrait was identified. Additionally, the unique aspects of each scholar's biography were examined.

# "MU'JAMU-L-UDABO"DA MOVAROUNNAHR OLIMLARI HAQIDA MA'LUMOT

***Madiyor Fatilloyev***
*Tayanch doktorant*
*Toshkent davlat sharqshunoslik universiteti*
*Email: madiyorfatilloev@gmail.com*
*O'zbekiston, Toshkent*

## MAQOLA HAQIDA

**Kalit so'zlar:** Tazkira, Yoqut al-Hamaviy, "Mu'jamu-l-udabo", Movarounnahrlik olimlar, Ehson Abbos, Margolius.

**Annotatsiya:** Ushbu maqolada XII-XIII asrlarda yashab, ijod qilgan Yoqut al-Hamaviyning "Mu'jamu-l-udabo" asarida ta'rifi va tarjimayi holi keltirilgan Movarounnahr hududida tug'ilgan, ijod qilgan va o'zidan ilmiy-adabiy meros qoldirgan o'ttizdan oshiq olimlar haqida keltirilgan ma'lumotlar tahlil etildi. Buning natijasida ilk o'rta asrlar ilmiy portretida Movarounnahrliklarga bo'lgan munosabat

qanday bo‘lgani aniqlanildi. Shuningdek, har bir olim biografiyasining o‘ziga xos jihatlari tahlil etildi.

## ИНФОРМАЦИЯ ОБ УЧЕНЫХ МОВАРОУННАХРА В «МУДЖАМУ-Л-УДАБО»

***Мадиёр Фатиллоев***
*Докторант*
*Ташкентский государственный университет востоковедения*
*Email: madiyorfatilloev@gmail.com*
*Узбекистан, Ташкент*

**О СТАТЬЕ**

**Ключевые слова:** Тазкира, Якут аль-Хамави, Муджам аль-удаба, ученые Мавераннахра, Ихсан Аббас, Марголиус.

**Аннотация:** В данной статье проанализирована информация о более чем тридцати ученых, родившихся, творивших и оставивших научно-литературное наследие в регионе Мавераннахр, представленная в труде Якута аль-Хамави «Муджам аль-удаба», написанном в XII–XIII веках. В результате было выявлено отношение к мавераннахрским ученым в раннесредневековом научном портрете. Кроме того, были рассмотрены уникальные аспекты биографий каждого ученого.

**Kirish.** Yoqut al-Hamaviyning “Mu’jamu-l-udabo” asari o‘zining tarixiyligi, ma’lumotlarining to‘g‘ri va ishonchliligi bilan, qolaversa yirik hajmi va keng qamrovliligi bilan ilk o‘rta asrlarning nodir va yuqori ahamiyatga ega nasriy asari hisoblanadi.

Manbashunos olim Qosimjon Sodiqov aytganidek, O‘rta asrlarda O‘rta Osiyoda Qur’oni karim, tafsir, hadis, majmua, kulliyot, xamsa, devon, masnaviy, tazkira, bayoz, munshaot, risola, qomus, sharh, qofiya, singari kitoblar keng tarqalgan (Sodiqov, 2017, p. 55). Biz tadqiqotga tortgan “Mu’jamu-l-udabo” asari tazkira janriga xos. Tazkira bu - “sharq mumtoz adabiyotida keng tarqalgan adabiy-tanqidiy janr. Tazkiralarda shoirlarning hayoti va ijodi haqidagi muxtasar ma’lumotlar zikr etilib, ularning asarlaridan namunalar (odatda, bir necha bayt hajmida) keltiriladi va ijodiga umumiy tarzda baho beriladi (Quronov, 2010, p. 303).

Manbashunos olimlar A. Madraimov va G. Fuzailovalar “yozma manbalar tarixiy manbalarning muhim va asosiy turidir. Insonning ijtimoiy faoliyati, aniqrog'i kishilarning o‘zaro munosabatining natijasi o'laroq yaratilgan va o'sha zamonlarda sodir bo'lgan ijtimoiy- siyosiy voqealarni o'zida aks ettirgan manba sifatida o'rta asr (VI-XIX asrlar) tarixini o'rganishda muhim o'rin tutadi (Madraimov, 2018, p. 5) deydi.

Shu kabi yozma manbalarning eng zabardaslaridan biri sifatida arab manbalarining nasriy yo‘nalishida yozilgan “Mu’jamu-l-udabo” asari o‘zining yaratilish tarixi va qamrovi jihatdan Movarounnahr bilan bog‘liq asar hisoblanadi. “Mu’jamu-l-udabo” asarini garchi u Yoqut al-Hamaviy tomonidan dunyoning turli shaharlarida sayohat jarayonida yozib tugatilgan bo‘lsa-da, uning yozilish tarixi Xorazmdan (Elahie, p. 32) boshlangan.

**Adabiyotlar tahlili va metodologiya.** Ilk o‘rta asrlar nasriy manbalar tadqiqida Yoqut al-Hamaviyning “Mu’jamu-l-udabo” asari o‘zining hajmi, ko‘lami va yozilish tarixi jihatdan katta rol o‘ynovchi asarlardan hisoblanadi. Olimning qo‘lyozma asarlari tahqiqini olib borgan Margolius va Ehson Abboslar mehnati bilan, asar matni XXI-asrgacha qayta tiklangan. Bu o‘z navbatida, “Mu’jamu-l-udabo” asosida Movarounnahr olimlariga o‘z zamoni olimlari qarashlari va munosabatlarini o‘rganishga debocha bo‘ldi. Mazkur tadqiqotni olib borishda, tavsifiy, qiyosiy va komponentli tahlil metodlaridan foydalanildi.

**Natijalar.** Asarning Ehson Abbos tomonidan tayorlangan eng to‘ldirilgan nashrida jami 1264 olim biografiyasi, ularning nazmiy ijod namunalaridan va ilmiy suhbatlaridan parchalar o‘rin egallagan. Shuncha olim ichida Movarounnahrlik jami 32 nafar olim biografiyasi ham asardan o‘rin egallagan. Mazkur olimlarning ba’zilari bilan Yoqut al-Hamaviy shaxsan uchrashgan va ular bilan suhbatlarda bo‘lgan.

Asardagi tarixiy ahamiyatga ega olimlardan ba’zilari xususida boshqa olimlarga qaraganda juda kam ma’lumotlar berilgan. Bunga misollardan biri Ibrohim bin Muhammad bin Haydar Nizomiddin al-Xorazmiy “Mu’jamu-l-udabo” asarida tarjimayi holi keltirilgan dastlabki Movarounnahrlik olim hisoblanadi. U haqida keltirilgan ma’lumotlar hajmi sakkiz qatorni tashkil etadi. Lekin, ahamiyatlisi shundaki, Yoqut mazkur muazzin va olim bilan shaxsan ko‘rishib, suhbatlashgan. Bu uning سألته عن مولده و قال - Undan tug‘ilgan yili to‘g‘risida so‘radim va u aytdi (Abbas, 1993, p. 128) deb so‘z boshlaganidan yaqqol anglashilib turibdi. Shu bilan birga Yoqut Xorazmiyning o‘n uchta arabiy va forsiy, nasr va nazmda yozilgan har bir asarini nomini yozib qoldiradi.

Asarda tarjimayi holi keltirilgan ikkinchi Movarounnahrlik olim Ahmad bin Ibrohim al-Adibiy al-Xorazmiy bo‘lib, Hamaviy uni “Xorazmning mashhur, fozil, adib va shoirlaridandir (Abbas, 1993, p. 185) deya so‘z boshlaydi. Undan tashqari uning yetuk xattot ekanligiga ishora qilib كان خطه في درجة العليا - uning husni xati yuksak darajada edi (Abbas, 1993, p. 185) deb e’tirof etadi. Ahmad al-Xorazmiy biografiyasiga xos xususiyatlaridan biri shundaki, unda Hamaviy ayrim aforizmlarni keltirib o‘tadi. Masalan, الزيادة فوق الحد نقصان و الإساءة بلسان الحق إحسان – Haddan oshish nuqsondir, haqning tili bilan aytilgan qattiq gap esa, ehsondir (Abbas, 1993, p. 185). Bu kabi hikmatli iboralar hamma Movarounnahrlik olimlar tarjimayi holida ham uchramasligi bilan nodir ma’lumotlardan hisoblanadi.

Olim tarjimayi holida olti baytdan iborat poetik birlik ham o‘z aksini topgan. Ko‘p olimlarning avtobiografiyasini yoritish jarayonida ularning she’rlaridan parchalar keltirish Yoqut al-Hamaviyning ham she’riyat ixlosmandi bo’lganidan darak beradi. Ustiga ustak Hamaviy “Mu’jamu-sh-shuaro” asarining ham muallifi ekanligi buning yaqqol belgisi deyish mumkin.

Manbada kelgan uchinchi Movarounnahrlik olim Ahmad bin Abdulloh bin Ahmad al-Farg‘oniydir (Abbas, 1993, p. 294). U haqida keltirilgan ma’lumotlar bor-yo‘gi sakkiz qator bo‘lib, unda olimning to‘liq ismi, otasi kim bo‘lgani va qanday kitoblari borligi, tug‘ilish va vafoti sanasi, qanday kitoblar yozgani kabi ma’lumotlar keltirilgan. Qiziq jihati shunda-ki, Ahmad al-Farg‘oniyni Misrda tug‘ilgan va vafot etgan deya ma’lumot berilgan. Shu o‘rinda Yoqut chalkashgan. Chunki, olimning tug‘ilish va vafot sanalari Farg‘ona vodiysida tavallud topgan Ahmad al-Farg‘oniyning o‘zi ekanligiga dalolat qiladi.

Mu’jamdagi to‘rtinchi Movarounnahrlik olim Ahmad bin Ali as-Saforiy al-Xorazmiy haqida bir yarim varaq ma’lumot bor. Uning tarjimayi holi Muhammad bin Arslondan iqtibos keltirish bilan boshlanadi. U Xorazmning fozil, balig‘ adib va yozuvchi kishilaridan edi (Abbas, 1993, p. 405). As-Saforiy haqida keltirilgan ma’lumotlarning bari Muhammad bin Arslon asaridan ko‘chirilgan. Mazkur olim xususida Yoqut o‘zining shaxsiy fikrini bildirmaydi va uning she’rlaridan yo asarlaridan iqtibos keltirmaydi.

Asardagi keyingi Movarounnahrlik olim Ahmad bin Muhammad al-Ifriqiydir. Yoqut Buxorolik mazkur olimni Tamim Abu-l-Hasan nomi bilan mashhur fozil va adiblardan biri edi (Abbas, 1993, p. 485) deb so‘z boshlaydi. Olim haqidagi asosiy ma’lumotlar Saolibiyning asaridan iqtibos keltirilgan. Saolibiy Buxoroda Ifriqiyning o‘zidan shaxsan she’rlar eshitgan to‘qqiz baytlik baytlarini uch o‘rinda ketma-ket keltirib o‘tgan. Yoqut ham mazkur ma’lumotlarni to‘g‘ridan-to‘g‘ri ko‘chirib qo‘yadi. Shuningdek, tarjimayi hol so‘ngida Ifriqiyning ikki baytlik turkiy tilga atab yozilgan she’ri ham o‘rin olgan. Asarda olimning adabiyotga oid ikki asari nomi ham keltirib o‘tilgan.

Mu’jamdagi oltinchi Movarounnahrlik Ahmad bin Muhammad as-Saxriy Abu-l-Fadldir. Yoqut Xorazmlik mazkur olim haqidagi ma’lumotlarni Abu Muhammad bin Arslonning “Tarixi Xorazm” va Abu Mansur as-Saolibiy asarlaridan iqtibos qiladi. Ibn Arslon Ahmad as-Saxriyni Xorazmning faxlaridan biri edi. Komil, adib, mohir olim, bilimdon kotib, sohir shoir edi (Abbas, 1993, p. 500) deb eslaydi. Tarjimayi holda Olimning Risolalar kitobi va she’riy devoni bo‘lgani yozilgan. Shu bilan birgalikda olimning mashhur nasriy jumlalaridan parchalar va jami yigirma to‘qqiz baytlik sakkizta madhiya, qasida va she’rlaridan parchalar ham adib tarjimayi holida aks ettirilgan.

Yana bir ma’lumoti Mu’jamda keltirilgan Movarounnahrlik Ahmad bin Muhammad Abu-l-Husayn as-Sahliy al-Xorazmiydir. Olimning tarjimayi holi Mahmud bin Muhammad al-

Islomiyning “Tarixi Xorazm” asari va Saolibiydan iqtiboslar keltirish orqali yozilgan. Yoqut Sahliyning vazir ekanligi va ilm bilan ham shug‘ullanganini yozib qoldiradi. Olim tarjimayi holida uning ikki asari nomlari keltirilgan. Asarda Sahliyning jami olti baytlik uchta she’ridan parchalar ham kiritilgan (Abbas, 1993, p. 505). Olim keyinchalik Xorazmshohdan qo‘rqib Bog‘dodga chiqib ketganligi haqidagi ma’lumotlar ham keltirilgan. Mazkur ma’lumot olimning siyosiy xavf-xatarga uchraganidan va o‘sha zamon ilmiy siyosiy vakillarining muammoli vaziyatlarga uchrab turishidan darak beradi.

Keyingi Movarounnahrning Axsikat mintaqasidan bo‘lgan olim Ahmad bin Muhammad bin al-Qosim al-Axsikatiy haqida ham ko‘p ma’lumot berilmagan. Ma’lumotlar hajmi yigirma ikki qatorni tashkil etadi. Bu olimni sharhlashda Yoqut uning tug‘ilgan joyiga urg‘u berib, Axsikat Farg‘ona shaharllaridan biri. الثاء va التاء harflari bilan aytiladi (Abbas, 1993, p. 514) deydi. Ya’ni Axsikat so‘zidagi s – ث , t – ت harflari ekanligiga ishora qiladi. Sababi arab tilida s va t harflarining boshqacha talaffuzga ega ekvivalentlari ham mavjud.

Yoqut tarjimayi holini asarida keltirgan keying olim Ishoq bin Ibrohim al-Farobiy abu Ibrohimdir. Ushbu olimni tarjimayi holi uning Ismoil bin Hamad al-Javhariyga tog‘a bo’ladi (Abbas, 1993, p. 618) degan ma’lumot bilan boshlanadi. Asarda Ishoq al-Farobiyning "كتاب ديوان الأدب" asari mashhur bo‘lgani haqida ma’lumotlar bor. Shuningdek, tarjimayi holda olimning yana uch asari nomlari keltirilgan. Abu Ibrohim al-Farobiy o‘zining "كتاب ديوان الأدب" asarida ko‘pchilik olimlarga, jumladan jiyani Abu Nasr al-Farobiyga ham dars bergani xususida ma’lumotlar keltirilgan. Tarjimayi holda olimning mazkur asariga atab Xurosonlik shoirlar tomonidan yozilgan to‘rt baytlik she’riy parcha ham keltirilgan.

Mu’jamda ma’lumoti keltirilgan Ishoq bin Ahmad bin Shiys al-Buxoriy haqidagi ma’lumotlar ham o‘zining ozligi bilan ajralib turadi. Asarda olimning nasabi va Buxoro ahlidan ekanligi yozilgan. Yoqut shaxsan o‘zi Marvda Ishoq al-Buxoriyning nevarasi Ibrohim bilan ko‘rishgani to‘g‘risida ham yozib qoldirgan (Abbas, 1993, p. 621). Olimning yetti baytdan iborat she’ri ham uning hayoti va ijodidan o‘rin olgan. Olimning mashhur asarlaridan biri “Sibaveyhiga kirish kitobi” deb nomlanib, unda faqat “mabniy” mavzusi yoritilgan. Bundan kelib chiqadiki, mazkur olim o‘zining she’riyat va til ilmida mohirligi bilan taniqli bo‘lgan.

Yoqut al-Hamaviy esa, olim to‘g‘risidagi ensiklopedik xususiyatga ega bo‘lgan ma’lumotgagina to‘xtalib qolmasdan, uning yaqinlari bilan shaxsan tanishligi va ijod namunasidan ham misol keltirgani bilan bu olimning ilmiy-tarixiy ahamiyatini yuqoriga ko‘taradi. Bir sahifadan biroz ko‘proq ma’lumotga eng qimmatli deb hisoblagan ilmlargina kiritib ketilgan.

Abu Huzayfa al-Buxoriy ham Yoqut nazardan chetda qoldirmagan olimlardan biridir. Uning tarjimayi Balxda tug’ilib, Buxoroda yashagani va u yerda vafot etganligi bilan boshlanadi.

Umumiy ma’lumot hajmi yigirma besh qatordan iborat. Olimning she’riy baytlari borligi, yo ulardan parchalar uchramaydi. Lekin, uning كتاب المبتدأ، كتاب الفتوح، كتاب الردة، كتاب الجمل، كتاب الألوية، كتاب الصفين، كتاب حفر زمزم nomli asarlari bo‘lganligi to‘g‘risida ma’lumotlar bor (Abbas, 1993, p. 622). Mazkur olimning ilmiy merosi ahamiyati u haqidagi ma’lumotlarning Mu’jamda kelgani bilan tavsiflanadi.

Yana bir Movarounnahrlik tilshunos al-Hasan bin Muhammad as-Sog‘oniy an-Nahviy haqida ham “Mu’jamu-l-udabo” asarida ma’lumotlar keltirilgan. Unda Hamaviy so‘zini يقال صغان من بلاد ما وراء النهر – Sog‘on Movarounnahr shaharlaridan biri hisoblanadi (Abbas, 1993, p. 1015) deyish bilan boshlaydi. Uning asarlaridan تكملة العزيزي، كتاب في التصريف، مناسك الحج nomlilari keltirilgan va Yoqut ularni adabiyotshunoslikka oid asarlardan deb aytadi. Sog‘oniyning مناسك الحج asari xotimasida kelgan to‘rt baytlik she’r ham uning tarjimayi holidan o‘rin egallagan. Undan tashqari olimning lug‘at va hadis ilmidan ham xabardorligi va tilga oid مجمع البحرين nomli asar yozib qoldiradi. E’tiborga loyiq jihati shunda-ki, Yoqut Sog‘oniyning bu asari haqida o‘zining shaxsiy munosabatini bildirib, Bu asarda o‘zidan oldin bu ilm ahlidan hech kim yig‘magan ma’lumotlar yig‘ilgan (Abbas, 1993, p. 1016) deydi.

Ibn Sino to‘g‘risida to‘xtalar ekan, Yoqut u haqidagi ma’lumotlarni uning shogirdi va kotibi Abu Ubayd al-Juzjoniydan iqtibos qilib keltiriladi. Ahamiyatga molik tomonlaridan biri shundaki, Ibn Sino tarjimayi holida Yoqut uni faylasuf sifatida eslaydi. Uning ismini ham al-Husayn bin Abdulloh bin Sino abu Ali al-faylasuf (Abbas, 1993, p. 1070) deb keltiradi. Juzjoniy Ibn Sinoga yaqin inson bo‘lganidan uning asaridan ko‘chirilgan ma’lumotlarda Ibn Sino o‘zining kelib chiqishi, yoshligida qanday fanlardan va kimlardan dars olgani, hayot va ijod faoliyati haqida aytib bergan voqealar aniq-ravshan tasvirlangan. Lekin, Yoqut bu ma’lumotlarni Juzjoniyning aynan qaysi asaridan olganligini eslab o‘tmagan. Asarda Ibn Sinoning besh o‘rinda she’r va qasidalaridan yigirma besh baytlik parchalar keltirilgan. Ibn Sino haqida Yoqut keltirgan ma’lumotlar bugungi kungacha ilm-fanda bo‘lgan ma’lumotlarni tasdiqlaydi va takrorlaydi. Yoqutning Ibn Sino haqidagi ma’lumotlarni yozib qoldirishi, Buxorolik mazkur olimning o‘z davridan boshlab har bir zamonda ilmiy me’rosi muhim e’tiborga loyiq insonlar qatorida turganligidan darak beradi. “Mu’jamu-l-udabo” asarida Ibn Sinoning bir yuz to‘rt jilddan iborat yigirmata asari va yigirma ikkita risolasi ro‘yxati keltirilgan. Tarjimayi hol mazkur ro‘xat bilan nihoyasiga yetadi. Olimning boy me’rosi va unga bo‘lgan qiziqish Yoqut al-Hamaviyni ham e’tiborsiz qoldirmagan. Ibn Sino tarjimayi holi umumiy to‘qqiz sahifadan joy egallagan.

Yoqut Movarounnahrlik yana bir olim Abdulloh bin Ahmad bin Ja’far al-Farg‘oniy haqida yetti qator ma’lumot keltiradi. U haqida Farg‘onadan Damashqga Mu’tasim oldiga kelib, islomni qabul qiladi. Misrda yashagan. Abu Ja’far at-Tabariyning do’sti bo‘lgan. “Tarixi

Tabariy” asarini oxiriga yetkazgan (Abbas, 1993, p.1493) kabi qimmatli kerakli ma’lumotlar qolgan.

Keyingi Mu’jamda tarjimayi holi kelgan Movarounnahrlik Abdulloh bin Muhammad bin Ali bin Muhammad bin Abdulloh abu Al-Qasim bo‘lib, mazkur olim Vositda tug‘ilib-o‘sib, keyinchalik Bog‘dodda ijod qilgan bo‘lsa-da, Yoqut al-Hamaviy uning kelib chiqishini asli Xorazmlik (Abbas, 1993, p. 1551) deydi.

Mu’jamdan ma’lumotlari o‘rin olgan navbatdagi olim Ali bin Arroq as-Sinoriy, Abu al-Hasan al-Xorazmiydir. Yoqut mazkur olim haqidagi ma’lumotlarni Mahmud bin Arslonning “Tarixi Xorazm” asaridan iqtibos qiladi. Unga ko‘ra Ali as-Sinoriy adabiyot ilmini Darir Nishopuriydan, fiqhni Xorazmda Abu Abdulloh Bovardiydan o‘rganib, keyinchalik Buxoroda tahsil olgan (Abbas, 1993, p. 1820). Asarda olim ijodidan olingan ikki o‘rinda to‘rt bayt she’r keltirilgan.

Ali bin Muhammad bin Ali bin Ahmad bin Horun al-Imroniy al-Xorazmiy ham tarjimayi holi Mu’jamdan o‘rin olgan olimlar qatorida bor. Mazkur olim haqida keltirilgan ma’lumotlar hajmi uch sahifani tashkil qiladi. Yoqut uni حجة الأفاضل Fozillarning hujjati edi (Abbas, 1993, p. 1961) deya ta’riflaydi. Olim haqidagi ma’lumotlar Abu Muhammad bin Arslonning “Xorazm tarixi” asaridan olgan. Unga ko‘ra Imroniy adab ilmini Zamaxshariydan o‘rgangan va uning xos shogirdlaridan biri bo‘lgan. Imroniy tarjimayi holida uning uchta asari nomi keltirilgan. Tarjimayi holda to‘rt o’rinda yigirma bir baytlik she’rlardan parchalar keltirilgan va ulardan bir o‘rin va bir bayti olimning o‘ziniki emas.

“Mu’jamu-l-udabo”da Umar bin Muhammad an-Nasafiy al-Hafiz haqida yozishni boshlar ekan, Yoqut Nasaf Naxshabdir va u Movarounnahrda (Abbas, 1993, p. 2098) deydi. Nasafiyning ko‘nyasi Abu Hafs bo‘lganini ham yozib qoldiradi. Yoqut Nasafiy tarjimayi holida ikki o‘rinda to‘rt baytlik she’r keltiradi va ularning ikkitasi Nasafiyga tegishli. Qolgan ikki baytini esa unga atab Muso al-Ag‘motiy (Abbas, 1993, p. 2099) aytgan.

Al-Qosim bin al-Husayn bin Muhammad al-Xorazmiy ham Mu’jamda sakkiz betlik ma’lumoti keltirilgan olimdir. Yoqut al-Qosim al-Xorazmiy bilan shaxsan ko‘rishgan, uning uyida mehmon bo‘lgan va uning o‘zidan so‘rab ma’lumotlarni tarjimayi holiga kiritgan. Chunki, asarda Yoqut سألته عن مولده و قال – Undan tug‘ilgan sanasi to‘g‘risida so‘radim va u dedi (Abbas, 1993, p. 2191) deydi. Bundan kelib chiqadiki, olim ma’lumotlarni shaxsan al-Qosim al-Xorazmiyning o‘zidan yozib olgan. Tarjimayi holda al-Qosim al-Xorazmiy qanday qilib unga mashhur bir so‘fiy olim Hassan bin Sobitning bir bayti xususida savol yuborgani va uning gramatik tahlilini qanday amalga oshirganini batafsil bayon qiladi. Shu bilan birgalikda olimning tarjimayi holid o‘n uch o‘rinda olmish besh baytlik she’r va qasidalardan parchalar keltirilgan.

"Mu'jamu-l-udabo"da al-Qosim al-Xorazmiy asarlarining ro'yxati uning o'n sakkizta asari borligidan dalolat beradi. Bu asarlarning aksariyati til ilmiga oid.

Mu'jamdan Samarqandlik olimlar ham chetda qolmagan. Xususan, Muhammad bin Ahmad bin Mansur Abu Bakr bin al-Xayyot an-Nahviy haqida ma'lumotlar uning asli Samarqandlik (Abbas, 1993, p. 2309) ekani bilan boshlanadi. Mazkur olim haqidagi ma'lumotlar Marzuborniy va Abu Ali Farisiy asarlaridan iqtibos qilingan. Tarjimayi holda Abu Bakr al-Xayyotning jami to'rtta asarlari nomi keltirilgan.

Mu'jamdagi keyingi Movarounnahrlik olim Muhammad bin Ahmad Abu ar-Rayhon al-Beruniydir. U haqida olti bet ma'lumot keltirilgan. Olimning tarjimayi holi uning nisbatini tahlilga tortish bilan boshlanadi. Yoqut al-Hamaviyning o'zi Beruniyning nisbatiga shaxsan qiziqish bildirib, u haqida Xorazm ahlidan surishtirib, oydinilik kiritganini yozadi (Abbas, 1993, p. 2331). Beruniy haqidagi ma'lumotlarning aksarini Muhammad bin Mahmud Nishopuriy, Kasin bin Yoqub al-Bog'dodiy asarlaridan iqtibos keltirgan. Lekin, Beruniyning G'azna va Hindostonga qanday va nima sababdan borganligi haqidagi ma'lumotlarni shaxsan o'zi Xorazm ahlidan so'rab bilgan va bu ma'lumotlarni ham asariga kiritgan. Beruniyning tarjimayi holida olti o'rinda o'ttiz besh baytlik she'r, qasida va madhiyalardan parchalar keltirilgan. Uning tarjimayi holida alohida ko'zga tashlanadigan jihatlardan biri shundaki, Yoqut dastlab hamma ma'lumotlarni yozib chiqib, barcha o'ziga tanish she'r va qasidalarni oxirida ketma-ketlikda yozib qoldiradi.

Yana bir olim Muhammad bin Ahmad bin Muhammad bin Salmon bin Komil bin Abdulloh bin Sinon al-Buxoriydir. Yoqut ushbu olim haqida o'n bir qatorlik ma'lumot yozib qoldirgan. Muqaddima boshlanishida Yoqut olimni Adiblardan emas, lekin uni eslab o'tish shart. Uni tarjimayi holini "Tarixi Buxoro" asarini yozgani sababidan kiritdim (Abbas, 1993, p. 2349) deb yozadi.

Muhammad bin al-Abbos Abu Bakr al-Xorazmiy ham "Mu'jamu-l-udabo" asaridan tarjimayi holi o'rin olgan Movarounnahrlik olimlardan biridir.(2543) Mazkur olim haqida kelgan ma'lumotlar o'n qatorni tashkil etib, uning ikki qatorida Yoqut o'zi Abu Bakr al-Xorazmiyning devonida o'qigan ikki baytlik she'rini ham ko'chirib qo'ygan. Abu Bakr al-Xorazmiy haqidagi ma'lumotlarda qiziqarli jihat unda olimning "Tabarxaziy" degan ko'nyasi borligi va bunga sabab qilib onasi Xorazmlik, otasi esa, Tabariston ahlidan bo'lganigi ko'rsatilgan (Abbas, 1993, p. 2543).

Yoqut Muhammad bin Abu-l-Qosim Boyjuk Abu-l-Fadl al-Baqqoliy al-Xorazmiyni ham Mu'jamda eslagan. Yoqut olimni زين المشايخ – Shayxlarning ziynati laqabi bilan mashhur (Abbas, 1993, p. 2618) deb yozadi. "Mu'jamu-l-udabo"da olim Zamaxshariyning shogirdi ekanligi,

Zamaxshariy vafotidan keyin uning o‘rnini egallagani haqida ma’lumotlar bilan birga, uning oltita asari nomlari keltirilgan.

Muhammad bin Muhammad bin al-Qosim bin Ahmad bin Xudyu al-Axsikatiy Mu’jamda tarjimayi holi keltirilgan navbatdagi olimdir. Yoqut uni Adabiyot va tarix bilimdonlaridan edi. Til ilmining yetakchilaridan edi (Abbas, 1993, p. 2640) deb eslaydi. Tarjimayi holda ketma-ket ikki o‘rinda olimning to‘rt baytlik she’riy parchalari keltirilgan.

Mu’jamda Movarounnahrlik yana bir olim Mahmud bin al-Aruziy Abu-l-Qosim al-Xorazmiy haqida sakkiz qator ma’lumot keltirilgan. Yoqut uning “Shamsu-l-mashriq” laqabi bilan mashhurligi, o’z davrida she’r va adabiyot bo’yicha eng kuchli olimlardan bo‘lganligi, Zamaxshariy uni "الجاحظ الثاني" – Johizi soniy deb atagan (Abbas, 1993, p. 2687) haqida ma’lumotlar keltirgan.

Mu’jamda Mahmud bin Umar bin Ahmad Abu-l-Qosim az-Zamaxshariy Jorulloh haqidagi ma’lumotlar hajmi besh varaqni tashkil etadi. Tarjimayi hol Zamaxshariyning tafsir, nahv, til va adabiyot ilmida peshqadam olim ekanligi va ochiq oydin mu’taziy ekanligi haqidagi ma’lumotlar bilan boshlanadi (Abbas, 1993, p. 2687). Yoqut Zamaxshariyning kelib chiqishi, uning yog‘och oyoqda yurgani va uning sabablarini opasining o‘g‘li Abu Amr Omir bin al-Hasan as-Samsar tilidan yozib qoldirgan (Abbas, 1993, p. 2688). “Mu’jamu-l-udabo” asarida Zamaxshariy tarjimayi holida uning besh o‘rinda, o‘n baytlik she’r va qasidalaridan parchalar keltirilgan. Mazkur tarjimayi holda Zamaxshariyning o‘z tilidan ketma-ket iqtiboslar ham keltirilgan. Tarjimayi hol so‘ngida Zamaxshariy asarlari ro‘yxatida ellik bitta asar nomma-nom keltiriladi va oxirida "و غير ذلك" – va boshqalar deya hali bu ro‘yxat tugamanligiga ham ishora qilib ketiladi (Abbas, 1993, p. 2691).

Yoqut Mu’jamida eslagan navbatdagi Movarounnahrlik Nosir bin Abdusayyid bin Ali Abu-l-Fath al-Mutarriziy al-Xorazmiydir. U tarjimayi holini Yoqut Zamaxshariy vafot etgan Xorazm shahrida tug’ildi. Shuning uchun ham uni Zamaxshariyning davomchisi deb atashgan (Abbas, 1993, p. 2741) deb boshlaydi. Olim tarjimayi holida uning adabiyot va tilshunoslikka oid yettita asari nomlari keltirilgan. Shu bilan birgalikda uch o‘rinda Mutarriziyning olti baytlik she’riy parchalari keltirilgan.

Keyingi Mu’jamda zikri kelgan olim Yahyo bin Ahmad Abu Zakariyya al-Farobiy bo‘lib, u haqida to‘rt qator ma’lumot mavjud va uning tilshunos olim bo‘lgani, Movarounnahrning Farob degan joyidan bo‘lgani, tilshunoslikka "كتاب المصادر" nomli asar tasnif qilgani haqida ma’lumotlar keltirilgan (Abbas, 1993, p. 2805).

Yusuf bin Abu Bakr bin Muhammad Abu Yoqub as-Sakkokiy ham Yoqut qalamga olgan olim bo‘lib, u haqida besh qatorlik ma’lumotlar keltirilgan. Yoqut unda Sakkokiyning Xorazm ahlidan bo’lganligini va u yashab turgan davrda Xorazmda hayot ekanligini yozib qoldirgan.

Asarda olimning o‘n ikki ilmga bag‘ishlangan “Miftahu-l-ulum” asari borligini va uning tahsinga sozavor ekanligini (Abbas, 1993, p. 2846) yozib qoldirgan.

Xulosa. Ushbu tadqiqotda “Mu’jamu-l-udabo” asarida jami 32 nafar Movarounnahrlik olim tarjimayi holi borligi aniqlandi. Ularning har biri haqida qanday ma’lumotlar berilgani tavsiflab chiqildi. Yoqut al-Hamaviyning olimlar haqidagi shaxsiy qarashlari, ularning qaysi birlari bilan shaxsan ko‘rishib, suhbatlashgani, kimlar haqidagi ma’lumotlarni o‘zidan oldin ijod qilgan tazkiranavislar asarlaridan ko‘chirgani aniqlandi. Shuningdek, tarjimayi hollarda Movarounnahrlik olimlarning nechta asari nomi berilgani, necha baytlik she’rlaridan parchalar keltirilgani o‘rganib, komponent tahlil qilindi.

“Mu’jamu-l-udabo” asaridan kelib chiqib, Movarounnahrlik olimlar portretini ilk o‘rta asrlar sharq sivilizatsiyasida ilmiy maktab yarata olgan zabardast Xorazmiy, Buxoriy, Farg‘oniy, Farobiy va Samarqandiy olimlar va ularning shogirdlari asosida shakllanib ketganligi yaqqol ko‘rindi.

**Foydalanilgan adabiyotlar ro`yxati:**

1. Sodiqov, Q. (2017). Fundamentals of Textual Studies and Source Studies. Matnshunoslik va manbashunoslik asoslari. – Tashkent: Uzbekistan – 216 p. (in Uzbek)
2. Quronov, D; Mamajonov, Z; Sheraliyeva, M. (2010) Fundamentals of Literary Studies. Adabiyotshunoslik lug‘ati. – Tashkent: Uzbekistan. – 404 p. (in Uzbek)
3. Madraimov, A; Fuzailova, G. (2008) Source Studies. Manbashunoslik. - Tashkent: Uzbekistan – 264 p. (in Uzbek)
4. Elahie, R.M.N.E. The life and works of Yaqut ibn Abd Allah al-Hamawi. - Cambridge: Great Britain. – 74 p. (in English)
5. Abbas, E. (1993). Dictionary of learned men. Mu’jam al-udaba. – Beirut: Lebanon. – 3541 p. (in Arabic)